umumlashtirilgan ko‘rsatkichni aniqlash imkonini beradi. 4- jadvaldan ko‘rinib turganidek, barcha ballar yig‘indisining maksimal qiymati 100 ball, bu sportchilar jismoniy tayyorgarligining yuqori darajasi. 80 ball maxsus jismoniy tayyorgarlikning yaxshi ko‘rsatkichidir, ammo siz darhol bir yoki bir nechta testda qaerda kechikish borligini ko‘rishingiz mumkin. 60 ball maxsus jismoniy tayyorgarlikning o‘rtacha ko‘rsatkichi bo‘lib, kurashchi kam tayyorgarlikka эga эkanligini ko‘rsatadi.

**3-jadval**

**Malakali kurashchilarning UJT va MJT ko‘rsatkichlari**

| **Shartli birliklar** | **Sinovlar uchun yig‘ilgan ballar** | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Pedagogik baholash | 100-80 | 80-60 | 60-40 | 40-20 | 20-10 |
| | A’lo ko‘rsatkich | Yaxshi ko‘rsatkich | O‘rta ko‘rsatkich | Bo‘sh ko‘rsatkich | Juda bo‘sh ko‘rsatkich |

40 ball va 20 ball kurashchi tayyorgarligining bo‘sh эkanligini ifodalaydi. Ushbu jadvaldan foydalanib, murabbiy kurashchilarning tayyorgarligidagi kuchli va zaif tomonlarni ko‘ra oladi, olingan natijalarga asoslanib, maqsadga muvofiq o‘quv-mashg‘ulot jarayonini tashkil qiladi.

Kurashchilar tayyorgarligini boshqarish tayyorgarlikning individual model tavsiflari asosida amalga oshiriladi. Tayyorgarlikning model tavsiflari jismoniy tayyorgarlikni testlash ma’lumotlari, texnik-taktik mahoratning эkspert baholari va musobaqa faoliyati ayrim tarkibiy qismlarining miqdoriy ko‘rsatkichlarini tahlil qilish asosida tuziladi. Shuningdek, kurashchilar tayyorgarligini boshqarish bunday bashorat qilinayotgan model tavsiflarning bir-biriga muvofiqligi darajasi, shuningdek, sport mahoratining ayrim parametrlari orasidagi o‘zaro kompensator bog‘liqliklarni aniqlash asosida amalga oshiriladi (ular yuqori sport natijasiga эrishishni ta’minlaydi).

## XULOSA

Taklif etilayotgan mazkur yondashuv malakali kurashchilarning jismoniy tayyorgarlik holatini o‘rganish, ko‘rsatkichlarni o‘zaro taqqoslash hamda har bir kurashchining harakat qobiliyatlari rivojlanishini nazorat qilib borish imkonini beradi. Bu kompleksning afzalligi uning texnologiyasidadir: u, murakkab apparaturadan foydalanmay turib, kurashchilarni mashg‘ulot faoliyatining deyarli har qanday sharoitlarida testlash imkonini beradi. Ayni paytda u kurashchi harakat qobiliyatlarining rivojlanish darajasini aks ettiruvchi axborotni beradi, bu yuqorida bayon qilingan tahliliy va statistik amallar bilan asoslanadi





Tadqiqotda har birida 18 nafardan sportchi bo‘lgan ikkita guruh tajriba va nazorat guruhlari shakllantirildi. Kurashchilar tayyorgarlik darajasining dastlabki ko‘rsatkichlari sifatida tayyorgarlik davrining birinchi oyi davomida amalga oshirilgan testlash natijalari olindi. Tajriba oxirida yana ikkita nazorat test sinovlari o‘tkazildi. Tayyorgarlikni nazorat qilish avval aniqlangan kurashchilarning musobaqalar sharoitlaridagi harakat faoliyatining o‘ziga xos xususiyatlarini aks эttiruvchi va oldindan tanlab olingan test vazifalari bo‘yicha amalga oshirildi. Tajriba guruhining tayyorgarligi ishlab chiqilgan dastur asosida o‘tkazildi. Bu dasturda musobaqa faoliyati shiddati, shuningdek, malakali kurashchilarning texnik-taktik va jismoniy tayyorgarliklarini ifoda эtuvchi miqdoriy ma’lumotlar э’tiborga olingan.

Kurashchilar musobaqa faoliyatining o‘ziga xos xususiyatlari, asosiy texnik-taktik harakatlarning individual xususiyati o‘quv-mashg‘ulot jarayonida kurashchilarning sport tayyorgarligini individuallashtirishga metodik jihatdan urg‘u berishimizni belgilab berdi

**REFERENCES**

1. O‘zbekiston Respublikasi Prezidentining “Kurash milliy sport turini rivojlantirish va uning xalqaro nufuzini yanada oshirish chora-tadbirlari to‘g‘risida” PQ-4881-son qarori 2020-yil 4-noyabr.

2. Керимов Ф.А. Теория и методика спортивной борбы //Учебник. Т., 2001, - 245 с.

3. Mirzaqulov Sh.A. Belbog‘li kurash nazariyasi va uslublari //O‘quv qo‘llanma T.: 2014 - 216 b

4. Xo’janiyozov, B. I. (2024) Improving the pre-competition preparation of qualified wrestlers through pedagogical control of the training process. Mental enlightenment scientific –methodological journal, 5(2), 239-245.





# ОРОЛБЎЙИ ШАРОИТИДА БАҲОРГИ БУҒДОЙ НАВЛАРИНИНГ МОРФОХЎЖАЛИК БЕЛГИЛАРИНИНГ ТАҲЛИЛИ

**Гулайим Кабул қизи Кауендерова**
Қорақалпоғистон қишлоқ хўжалиги ва агротехнологиялари институти
1-босқич докторанти

**Танжарбай Даулетмуратович Алламбергенов**
Қорақалпоғистон қишлоқ хўжалиги ва агротехнологиялари институти, доценти

**Тилепбай Орынбаевич Мамбетназаров**
Қорақалпоғистон қишлоқ хўжалиги ва агротехнологиялари институти
4-босқич талабаси

**Муниса Жалгасбаевна Мамбетназаров**
Қорақалпоғистон қишлоқ хўжалиги ва агротехнологиялари институти
4-босқич талабаси

## АННОТАЦИЯ

Мақолада олиб борилган тадқиқотлар тадқиқотлар натижасида юмшоқ буғдойнинг баҳорги навларини Оролбўйи ҳудуди тупроқ иқлим шароитида етиштириш ҳамда баҳорги буғдой навларининг ҳосилдорлигининг маълум бир даражада ортиб бориши билан бирга шу ҳудудга мослашган навларнинг морфохўжалик кўрсаткичлари тахлил қилиниб, ҳосилдорлик белгиларига таъсири келтирилган.

**Калит сўзлар:** буғдой, дон, ҳосилдорлик, иқлим, клейковина, оқсил, нав, дуварак, тупроқ.

## ABSTRACT

In our studies, it has been proved that the Aral Sea region as a spring crop of soft wheat is cultivated in soil climatic conditions, as well as the number of varieties adapted to this area decreases with a certain increase in the yield of spring wheat varieties.

**Keywords:** wheat, grain, yield, gluten, protein, variety, optional, soil.

## КИРИШ

Мамлакатимизда касаллик ва зараркунандаларга чидамли, рентабеллиги юқори, рақобатбардош, дон сифати



аҳоли талабларига жавоб берадиган янги буғдой навларини яратиш бўйича кенг қамровли илмий-тадқиқот ишлари олиб борилмоқда. Мазкур йўналишда амалга оширилган дастурлар асосида занг касалликларига ва қўрқоқчиликка чидамли бўлган навлар яратилган. Ўзбекистон Республикасини янада ривожлантиришнинг тараққиёт стратегиясида "Қишлоқ хўжалигини илмий асосда интенсив ривожлантириш орқали деҳқон ва фермерлар даромадини камида 2 баравар ошириш, қишлоқ хўжалигининг йиллик ўсишини камида 5 фоизга етказиш" [1] вазифалари белгилаб берилган. Мазкур вазифалардан келиб чиқган ҳолда, маҳаллий шароитларга чидамли янги, серҳосил, турғун, юқори сифатли дон бераоладиган буғдой навларни яратишда бошланғич манбаларини танлаш, уларни ўрганиш ва селекция дастурларида фойдаланиш муҳим аҳамият касб этади.

Жаҳонда буғдой энг муҳим озиқ-овқат экинларидан бири ҳисобланиб, йилдан-йилга аҳоли сонининг кўпайиб бораётганлиги сабабли, дон маҳсулотларига бўлган эҳтиёж ҳам ортиб бормоқда. ФАО маълумотларига кўра, 2022 йилда буғдой донининг жаҳон бўйича ишлаб чиқарилиши 783,8 млн тоннани ташкил этган. Буғдой дони етиштиришни янада кўпайтириш, асосан ҳосилдорликни ошиши ва турли стресс омиллар таъсирида йўқотишларни камайтириш ҳисобига амалга оширилади. Юқори маҳсулдор навларнинг генетик салоҳиятидан ишлаб чиқариш шароитида атиги 25-40% дан фойдаланилади ва ҳозирги вақтда юқори ҳосилни юқори дон сифати билан уйғунлаштириш замоновий селекциянинг энг муҳим вазифаларидан бири ҳисобланади.

Шунингдек, дунёда ноқулай экологик омилларга чидамли ва барқарор ҳосил берувчи буғдойнинг янги навларини яратишда унинг генетик ресурслари хилма-хиллигидан кенг фойдаланиш бўйича илмий-тадқиқот ишлари олиб борилмоқда. Бу борада буғдойнинг замоновий ишлаб чиқариш талабларига жавоб берадиган навларини яратиш учун генетик жиҳатдан узоқ шаклларни дурагайлашда юқори оқсилли, клейковина ва лизин миқдори юқори бўлган ёввойи, ярим ёввойи ва қадимий маҳаллий шаклларидан фойдаланиш, атроф муҳитнинг ноқулай омилларига чидамли, серҳосил ва сифатли навларни яратиш муҳим аҳамият касб этади.

## АДАБИЁТЛАР ТАҲЛИЛИ ВА МЕТОДОЛОГИЯ

Буғдой мўтадил иқлимли ҳудудларда жазирама даштдан то совуқ шимол минтақаларигача бўлган ҳудудларда етиштирилади. Бунда юқорида қайд этилган минтақаларда буғдойнинг кузги (мўтадил зона барча майдонларининг ¾ қисми) ва баҳорги



тезпишар совуққа чидамли навлари устунлик қилади. Қайд этилган минтақалардаги навлар уруғининг униб чиқиши ва униб чиққан ўсимликлар шаклланиши учун 12-14°С ҳарорат етарли бўлиб, бунда ёш ўсимликлар қисқа муддатли музламаларга бардошли бўлади. Буғдой ўсимлиги бошқа бошоқли ўсимликлардан фарқли ўлароқ унинг генератив фазаларининг ўтиши учун (поялаш, туплаш, гуллаш, пишиш) ўртача кунлик ҳарорат 18 дан 28°С гача кўтарилишини талаб этилади. Ўсимликнинг вегетация даври давомида фаол ҳароратлар суммаси (10°С дан юқори) 1200-1700° С дан паст бўлмаслигини лозим [4].

Олимларнинг атроф-муҳит шароитини буғдойнинг технологик хусусиятлари ва ундан тайёрланган уннинг реологик хусусиятларига таъсирини ўрганиш бўйича олиб борилган тадқиқотларида [2] кўрсатилишича, ун ва хамирнинг технологик хусусиятларини белгиловчи генетик маълумотларни амалга оширишда таъсир этувчи омилларга: ўсимликларни намлик билан таъминланганлиги, ҳарорат, тупроқдаги ҳамда атмосфера ҳавосидаги кимёвий элементлар таркибининг ўзгариши каби омилларга боғлиқ.

Буғдой дони сифатига намлик билан таъминланганлик ва ҳарорат режимининг таъсирини ўрганиш бўйича олиб борган тадқиқотларида кўрсатишича, чангланишдан кейинги юқори ҳарорат кўринишдаги абиотик стресс (зарба) заҳира тўпланиши учун керак бўлган крахмал етказиб берилишини чеклаб қўяди. Муаллифларнинг таъкидлашича, дон етилиши давридаги ҳарорат зарбаси ундаги оқсил таркибини ва уннинг кучини оширади, бироқ, ҳароратнинг $30^0$С дан ошишиши шароитида оқсил ва крахмалнинг таркиби ўзгариши натижасида хамирнинг физик хоссаларига жиддий таъсир кўрсатиб, бунда крахмалнинг биосинтези аҳамиятли ва оқсилники эса аҳамиятсиз равишда ўзгаради [5].

Тажрибалар 4 қайтариқта, 4 $м^2$ ҳисоб майдонида ўтказилди. Илмий тажрибаларда фенологик кузатишлар, биометрик ўлчамлар олиб борилди, маҳсулотнинг миқдори ва товарбоплиги аниқланди. Лаборатория шароитида 1000 дона уруғ массаси, униб чиқиш энергияси ва кўгарувчанлиги ўрганилди. Қўшимча баргдан Биоазот биопрепарати билан озиқлантиришнинг ҳосилдорликка таъсири қай даражада бўлиши кузатилди. Олинган маълуматларга статистик таҳлил Доспехов [3] методикаси бўйича ўтказилди.

## НАТИЖАЛАР ВА МУҲОКАМА

Республикамизда ғаллачиликни ривожлантиришнинг асосий йўналишлардан бири ғаллачиликда моддий техника таъминотини мустаҳкамлаш, юқори дон ҳосилини бериш



билан бирга ташқи муҳитнинг ноқулай шароитларига чидамли бошоқли дон экинларини янги навларини яратиш, ва уларни уруғчилигини ташкил этиш ва бошоқли дон экинларни етиштириш агротехникасини ишлаб чиқишдир.

Қишлоқ хўжалик экинларидан юқори ва сифатли ҳосил етиштиришнинг энг қулай ва арзон усули бу сифат кўрсаткичлари юқори бўлган уруғликларни экишдир. Маьлумки сифатли сара уруғликларни экилиши натижасида ҳосилдорлик 25-30 фоизга ошиши олимларимиз тажрибаларида ва деҳқонларимиз амалиётида ўз исботини топган.

Бугунги куннинг талаби бўйича экилган буғдой навлари юқори ҳосилли бўлибгина қолмасдан унинг дон таркибидаги клейковина, шаффофлиги ва оқсил миқдори Давлат андозаларига жавоб берадиган бўлиши керак. Чунки буғдой унидан тайёрланадиган нон ва нон махсулотларининг сифатли, юқоридаги моддаларнинг миқдори билан белгиланади.

Оролбўйи минтақаларида иссиқликнинг таъсири, қурғоқчилик ва тупроқ шўрланиши буғдой етиштиришда айниқса дон тўлиш фазасида рўй берадиган охирги юқори ҳарорат кучли таъсир кўрсатмоқда. Бунинг оқибатида ҳосилдорлик кескин пасайиб кетиши ва донниг сифат даражаси талаб даражасида бўлмаяпти. Дон тўлиш даврида об-ҳавонинг кескин кўтарилиши донни физологик тўлиқ етилиши, ҳосилдорликнинг тушуши, 1000 та дон вазни ва сифат даражасини камайишига олиб келмоқда.

Оролбўйи минтақалари тупроқ ва иқлим шароитларида абиотик омилларга чидамли бўлган навларни экин майдонини кенгайтириш учун ушбу навларни уруғчилик тизимини йўлга қўйиш ва сифатли уруғликлар билан таьминлаш тадқиқотларнинг муҳим омилидир.

Дарҳақиқат, Оролбўйи минтақасида баҳорнинг охирги ойлари ва ёз ойларида қуруқ ва иссиқ ҳаво орқали учаётган тузларнинг нафақат инсон саломатлигига етиштираётган буғдой навлари ҳосилдорлигига ҳам катта зарар етказмоқда.

Ушбу муаммоларни ҳал этиш чораларидан бири оролбўйи минтақасида юқори ҳосилга эга бўлган, эртапишар, дон сифати юқори баҳорги буғдой навларини яратишда селекция дастурлари орқали дон ҳосили ва сифатини янада ошириш ва янги яратилган навларни кенг майдонларга жорий этишдир.

Юмшоқ буғдой маҳаллий навларини Оролбўйи ҳудуди тупроқ иқлим шароитида баҳорги буғдой сифатида экиб ўрганиш натижасида, ушбу ҳудудга мослашган баҳорги буғдой навларини танланади. Баҳорги буғдой навларининг Оролбўйи ҳудуди тупроқ-иқлим шароитига ва об-ҳавонинг глобал исишига бошқа амалиётдаги навларга нисбатан чидамли бўлиши, навлари тупроқ-иқлим шароитига мос



тушиши, биотик ва абиотик стресс омилларга чидамли бўлиши, техника ёрдамида йиғиштириб олишга қулай бўлиши кераклигини тақозо этади. Танлаб олинган навларнинг энг оптимал экиш муддатлари ва меъёрлари аниқланди.

Ўсув даврининг давомийлигига қараб селекцион материаллар (нав ва намуналар) 3 гуруҳга бўлинади: тезпишар, ўртапишар ва кечпишар. Буларнинг ишлаб чиқаришда учаласининг ҳам аҳамияти катта бўлиб, экиннинг тури, экиладиган жойнинг имконияти, хусусияти ва экиннинг мақсадига қараб эртапишар, ўртапишар ёки кечпишар навлар экилиши мумкин. Бахорги буғдой навлари учун экинларнинг тезпишар навларини яратиш селекциянинг асосий вазифаларидан биридир. Тажрибадаги навларнинг вегетация даври таҳлил қилинганда Оқ Марварид ва Пахлавон навлари 81 кунда пишиб етилган бўлса, Эъзоз нави 83 кунда тўлиқ пишиб етилгани аниқланди.

Баҳорги юмшоқ буғдой намуналарида бошоқдаги дон сонига май ойининг иккинчи ва учунчи декадасидаги ҳароратнинг кескин кўтарилиши жуда катта салбий таъсир кўрсатади. Чунки юқори ҳарорат натижасида бошоқчаларда дон ҳосил бўлмайди ёки ривожланишдан орқада қолиб кетади. Шунинг учун ҳам баҳорги юмшоқ буғдой намуналарининг бошоқдаги дон сонига селекция жараёнларида катта эътибор берилади. Тажрибадаги навларнинг битта бошоқда дон шаклланиши энг кўп Эъзоз навида 41 дона, Пахлавон навида 39 донани ташкил қилган бўлса, энг кам натижани Оқ Марварид навида 37 дона дон шаклланганлиги аниқланди.

Тадқиқотлардан маълумки ўсимлик бўйининг 60 смдан паст бўлиши хосилдорликка салбий таьсир кўрсатади. Айниқса бохорги буғдой навлари учун тез ўсиш қобилиятига эга бўлиш ва 75-80 см оралиғида бўлиши ўта мухимдир. Тажрибада экиб ўрганилган навларнинг ўсимлик бўйи орасидаги фарқ яққол кузатилиб, ўсимлик бўйи 89,3 см дан 96,4 см гачани ташкил қилди.

Маҳсулдорлик кўрсаткичларидан бир бошоқ оғирлиги ҳам ўрганилиб, энг йўқори кўрсаткич Эзоз ва Илғор навларида 1,118 gr ташкил этган бўлса, энг паст кўрсаткич Пахловон навида 0,468 гр ларда кузатилади. Бошоқ узунлиги бўйича Эъзоз навида 7,5 см, Оқмарварид навида 8,7см, Пахловон навида 9,4 см ни, Бахмал навида 7,6 см ни, Илғор навида бўлса 8,2 смни ташкил этди. Шунингдек, бошоқчалар сони энг йўқори кўрсаткич Бахмал навида 16 та ва энг паст кўрсаткич Пахловон навида 10 тани ташкил этди. Ошоқдаги дон оғирлиги бўйича йўқори кўрсаткич Эъзоз навида 0,61 гр оғирлиги аниқланди.

**ХУЛОСА**

Баҳорги буғдой навларининг ҳосилдорлиги ўрганилганда, Оқ Марварид – 22,4 ц/га, Эъзоз – 27,6 ц/га ва



Пахлавон 25,4 ц/га дан ҳосил йиғиштириб олинди. Демак, Қорақалпоғистон Республикаси шароитида қурғоқчиликка, шўрга ва табиатнинг ноқулай стресс омилларига чидамли кузги юмшоқ буғдойнинг Оқмарварид, Эъзоз ва Пахлавон навларини баҳорги буғдой сифати экиб, ҳосилдор ва юқори сифатли дон етиштириш мумкин. 1000 дон вазни доннинг катталиги, шакли, унумдорлиги ва ун майдалаш хусусиятлари билан чамбарчас боғлиқ, Эъзоз навида 31,37 гр ни, Оқмарварид навида 26,32 гр ни, Пахловон навида 34,68 гр ни, Бахмал навида 30,26 гр ни, Илғор навида 27,9 гр ни ташкил этди.

## REFERENCES

1.Ўзбекистон Республикаси Президентининг 2022 йил 28 январдаги “2022-2026 йилларга мўлжалланган Янги Ўзбекистоннинг тараққиёт стратегияси тўғрисида”ги ПФ 60-сон Фармони.

2.Дорофеев В. Ф. Корреляционный анализ хозяйственно-ценных признаков яровой пшеницы / В. Ф. Дорофеев, А. Ф. Мельников //Доклады ВАСХНИЛ. – 1976. – № 5. –С. 4-6.

3.Доспехов Б.А. Методика полевого опыта. М., Агропромиздат, 1985.

4.Сандакова Г.Н., Елисеев В.И. Параметры моделей погодных факторов для формирования урожая яровой сильной пшеницы в условиях степной зоны Оренбургской области//Известия Оренбургского государственного аграрного университета. 2017. №2 (64). –С. 16-19.

5.Nuttall J.G., O'Leary G.J., Panozzo J.F., Walker C.K., Barlow K.M., Fitzgerald G.J. Models of grain quality in wheat-a review. Field Crop Res., 2017, 202: –pp. 136-145 (doi: 10.1016/j.fcr.2015.12.011).

# MA’NAVIY VA MADANIY MEROSNING SAYYOHLIK FAOLIYATIDAGI O‘RNI

**J. Xidirov**

Ijtimoiy-ma’naviy tadqiqotlar instituti ilmiy xodimi

## ANNOTATSIYA

Maqolada ma’naviy va madaniy meros, uning zamonaviy jamiyatga ta’siri hamda sayyohlik faoliyatidagi o‘rni haqida so‘z yuritiladi.

**Kalit so‘zlar:** ma’naviy meros, madaniyat, san’at, turizm.

## ABSTRACT

The article talks about spiritual and cultural heritage, its impact on modern society and its role in tourist activities.

**Keywords:** Spiritual Heritage, Culture, Art, Tourism.

## KIRISH

Jamiyat ma’naviyati mamlakat taraqqiyotining muhim sharti va kafolatidir. Shu narsa haqiqatki, biron-bir mamlakat o‘z ma’naviy imkoniyatlariga tayanmay, odamlar ongi, tafakkurida ma’naviy va axloqiy qadriyatlarni rivojlantirmay, xalqning milliy ruhini uyg‘otmay turib, yuksak taraqqiyot darajasiga ko‘tarila olmaydi.

U yoki bu davlatning muayyan milliy qadriyatlari, urf-odatlari, madaniyati har doim dunyoning turli burchaklaridan sayyohlarni o‘ziga jalb qilib keladi. Ma’naviy meros nafaqat yurtning bebaho merosi hamda imijini ko‘rsatuvchi omil, balki butun insoniyat boyligidir.

Tarixdan ma’lumki, mamlakatimiz bir necha bor bosqinchilar hujumiga duchor bo‘lgan, qaramlik va zulm ostida qolgan. Buning natijasida xalqimizning boy ma’naviy merosi, urf-odatlari qadrsizlanishiga mahkum bo‘lgan. Ayniqsa, chor mustamlakachiligi va sovetlar tuzimi davrida milliy qadriyatlarimiz, urf-odatlarimiz oyoq osti qilindi. Ona tilimiz, boy ma’naviy merosimiz qadrsizlantirildi. Mustaqillik yillarida ana shu boy ma’naviy-madaniy merosimizni tiklash va rivojlantirish, jamiyat ma’naviyatini yuksaltirish davlat siyosati darajasida olib borilmoqda.

Ma’naviy meros qadim zamonlardan beri ajdodlarimiz, ota-bobolarimizdan bizgacha yetib kelgan ma’naviy boyliklar



siyosiy, falsafiy, huquqiy va diniy qarashlar, axloq-odob me'yorlari, ilm-fan yutuqlari, tarixiy, badiiy va san'at asarlari majmuidir. Ma'naviy qadriyatlar, jamiyat taraqqiyotining barcha bosqichlarida uning ehtiyojlari tufayli yuzaga keladi va o'sha davr hayotini aks ettiradi, u jamiyat o'zgarishi bilan yo'qolib ketmaydi, keyingi avlodlar uchun meros bo'lib qoladi. Ma'naviy meros bashariyat rivojlanishining uzoq davrlar mobaynida tarkib topgan, inson aql-zakovatining ifodasidir. Madaniy-ma'naviy meros xalqning bebaho boyligi bo'lib, yosh avlodni tarbiyalash va kamol toptirish, yangi davlatchilikni shakllantirish uchun zarurdir.

**NATIJA**

Istiqlol tufayli milliy madaniyatimiz, jahon tamadduni taraqqiyotiga bebaho hissa qo'shgan Imom Buxoriy, At-Termiziy, Bahouddin Naqshbandiy, Yassaviy, Ibn-Sino, Al-Xorazmiy, Ahmad Farg'oniy, Beruniy, Amir Temur, Ulug'bek, Navoiy, Abdulla Qodiriy, Cho'lpon kabi buyuk mutafakkirlarimiz ma'naviy merosi chuqur o'rganila boshlandi[1], ularning tavallud topgan tarixiy sanalari xalqaro miqyosda keng nishonlandi. Buyuk allomalarimiz yubileylari munosabati bilan ularning o'nlab noyob asarlari turli tillarda, turli davlatlarda nashr etildi, ularga atab yodgorliklar o'rnatildi, ziyoratgohlar yaratildi. Bu jihatdan yurtimiz dunyoning qadimdan ilm-fan, madaniyat, adabiyot, san'at va boshqa ko'plab sohalar yuksak darajada rivoj topgan makonlaridan biri ekanligini isbotlab kelmoqda.

Markaziy Osiyo yuragida joylashgan O'zbekiston Respublikasi o'zining ko'plab me'moriy yodgorliklari, ajoyib tabiiy landshaftlari, saroylari, o'tmish sivilizatsiyasining qal'a xarobalari, eng yorqin madaniy tadbirlar, gastronomik zavq va mashhur hunarmandchilik ustaxonalari bilan mashhur [2].

Qadim va boy tarixga ega yurtimizda tarixiy obida hamda madaniy yodgorliklar juda ko'p. Ular xalqimizning o'tmishini o'zida mujassam etgan milliy qadriyatlarimiz namunasi, xalqimizning bebaho mulki hisoblanadi. Qolaversa, yurtimizdagi yuzlab ko'hna va betakror obidalar asrlar davomida jahon sayyohlarini lol qoldirib o'ziga ohanrabo misol tortib kelmoqda.

Umuman olganda turizm jamiyatlar o'rtasida madaniy almashinuvga erishishga yordam beruvchi muhim vositalardan biri hisoblanadi, bunda turistlar bir-birlariga hurmat, bag'rikenglik va muhabbat bilan munosabatda bo'lishni o'rganadilar, shuningdek, go'zallik, madaniyat, til, san'at va tarixni yoyishga yordam beradilar. Ko'pincha dam olish faoliyati sifatida qaraladigan turizm xalqlarning iqtisodiy, ijtimoiy va madaniy

tuzilishida muhim rol o‘ynaydi. Ushbu sektor milliy rivojlanish strategiyasi sifatida qo‘llanilsa, mamlakatlar ijtimoiy-iqtisodiy va madaniy rivojiga sezilarli hissa qo‘shadi. Aynan shu jihatdan qaralganda, turizmni madaniy merosdan xabardorlikni oshirishning samarali omili deb hisoblash mumkin.

YUNESKOning umumjahon ro‘yxatidagi moddiy madaniy merosdan 4 ta meros O‘zbekistondan kiritilgan bo‘lib, Ichan qal’a (1990 yilda); Buxoro shahrining tarixiy qismi (1993 yilda); Shahrisabz shahrining tarixiy qismi (2000 yilda); Samarqand shahri (2001 yilda), 8 ta meros esa YUNESKOning nomoddiy madaniy meroslari ro‘yxatiga kiritilgan bo‘lib, Boysun tumani madaniyati (2008 yilda); Shashmaqom (2008 yilda); Katta ashula (2009 yilda); Askiya san’ati (2014 yilda); Navro‘z (2016 yilda); Palov tayyorlash (2016 yilda); Marg‘ilon hunarmandchiligi (2017 yilda), Xorazm lazgisi (2019 yilda) ana shular jumlasidan.

## MUHOKAMA

Demak, madaniy meros nafaqat birlashtiruvchi tamoyil, turli turistik marshrutlarni qurish omili, balki xalqning o‘tmishi, uning an’analari, turmush tarzi, tegishli ma’naviy qadriyatlari va ideallari haqidagi bitmas-tuganmas bilim manbaidir.

Shu o‘rinda ta’kidlash lozimki, dunyoning yetakchi nashrlari va tashkilotlari xususan, Forbes, Crescent Rating, Halal Trip, The Guardian, the Independent, Sondé Nast Traveler, Berliner Telegraph[3] va boshqalar tomonidan O‘zbekiston sayohat qilish uchun tavsiya etiladigan mamlakatlardan biri sifatida e’tirof etiladi.

Milliy tiklanish va taraqqiyotning asosi bo‘lgan ma’naviy meros, urf-odatlar, an’analar, qadriyatlar, tarixiy xotira xalqimizga qaytarilib, ana shu boy imkoniyatlarni, barcha moddiy va ma’naviy boyliklarni xalqimiz taraqqiyoti sari yo‘naltirish uchun sharoit yaratildi.

## XULOSA

Shunday ekan, milliy ma’naviyatni rivojlantirish yo‘lida ma’naviy merosga juda ehtiyotkorlik bilan munosabatda bo‘lish, asrab-avaylash va undan unumli foydalanish zarurdir. Qolaversa, ulardan oqilona foydalanish albatta madaniy turizm rivojiga salmoqli hissa qo‘shadi. Ma’naviy va madaniy merosni asrab-avaylash va muhofaza qilish jamiyat oldidagi muhim vazifalardan biri bo‘lib, ular bizga tarix va madaniyatimizni tushunish va qadrlash imkonini beradi.

**REFERENCES**

1. Nurullaeva, N. K. Vozrojdenie natsionalno-duxovnых i obshechelovecheskix sennostey — neobxodimoe uslovie stroitelstva demokraticheskogo obshestva v Uzbekistane / N. K. Nurullaeva. — Tekst: neposredstvenniy // Molodoy ucheniy. — 2016. — № 9 (113). — S. 940-942. — URL: https://moluch.ru/archive/113/29508/

2. https://uzbekistan.travel/uz/uzbekistan/

3. https://daryo.uz/k/2022/04/21/madaniy-merosimiz-bebaho-boyligimiz

4. https://www.tutorchase.com/notes/ib/geography/e-3-3-costs-and-benefits-of-tourism-as-a-national-development-strategy

# PSIXOLINGVISTIK YONDASHUVNING INGLIZ TILINI O‘RGATISHDA SO‘NGGI YILLARDAGI SAMARDORLIGI TAHLILI

**Feruza Odilovna Djabbarova**
Chirchiq davlat pedagogika universiteti Fakultetlararo chet tillar kafedrasi katta o‘qituvchisi

## ANNOTATSIYA

Ushbu maqolada so‘nggi yillardagi ingliz tilini o‘qitishda psixolingvistik yondashuvning rivojlanishi va qo‘llanilishi o‘rganilgan. Tadqiqotlar shuni ko‘rsatadiki, psixolingvistik yondashuv talabalarning leksik va grammatik bilimlarni o‘zlashtirish, motivatsiyani oshirish hamda tilni real vaziyatlarda qo‘llash qobiliyatlarini sezilarli darajada yaxshilaydi. Yevropa, Osiyo, AQSh va O‘zbekiston tajribalari asosida psixolingvistik yondashuvning amaliy qo‘llanishi va yangi texnologiyalar bilan integratsiya qilish imkoniyatlari tahlil qilingan.

**Kalit so‘zlar:** psixolingvistik yondashuv, ingliz tili, ta'lim samaradorligi, texnologiyalar, motivatsiya, leksik bilim, grammatik bilim, interaktiv yondashuv.

# ANALYSIS OF THE EFFECTIVENESS OF THE PSYCHOLINGUISTIC APPROACH IN TEACHING ENGLISH IN RECENT YEARS

## ABSTRACT

This article examines the development and application of the psycholinguistic approach in teaching English over the past years. Research indicates that the psycholinguistic approach significantly improves students' acquisition of lexical and grammatical knowledge, enhances motivation, and facilitates the practical use of language in real-life situations. Based on experiences from Europe, Asia, the United States, and Uzbekistan, the practical application of the psycholinguistic approach and opportunities for integrating it with new technologies are analyzed.

**Keywords**: psycholinguistic approach, English language, educational effectiveness, technologies, motivation, lexical knowledge, grammatical knowledge, interactive approach.

## KIRISH

So‘nggi yillarda ingliz tilini o‘qitishda psixolingvistik yondashuv ko‘plab nazariy va amaliy tadqiqotlarda keng o‘rganilgan va o‘z o‘rnini mustahkamlagan. Psixolingvistika tilni o‘rganish jarayonida kognitiv va ruhiy omillarni hisobga olib, ta’lim jarayonining samaradorligini oshirishga imkon beradi. Dunyo miqyosida antropotsentrik



yondashuvning rivojlanishi, til va shaxs omilini chuqur o‘rganishga qaratilgan tadqiqotlar ushbu yondashuvning dolzarbligini ko‘rsatmoqda.

Psixolingvistik yondashuv, xususan, antropotsentrizm asosida talabalarning individual ehtiyojlariga e’tibor qaratadi va bu orqali ularning til o‘rganishdagi muvaffaqiyatini oshiradi. Xususan, pragmatik va kognitiv yondashuvlar orqali tilni ijtimoiy jarayonlar bilan birga tahlil qilish yondashuvning amaliy ahamiyatini oshiradi. Ushbu maqolaning maqsadi so‘nggi yillarda ingliz tilini o‘qitishda psixolingvistik yondashuvning rivojlanishini o‘rganish va baholashdan iborat bo‘lib, ushbu maqsadda turli mamlakatlarda olib borilgan ilmiy izlanishlar, yangi metod va innovatsion yondashuvlar tahlil qilinadi, shuningdek, o‘qitish samaradorligini oshirish uchun psixolingvistik usullarni amaliy qo‘llash misollari keltiriladi.

Maqolada tahliliy usul qo‘llanilib, so‘nggi yillarda ingliz tilini o‘rgatish bo‘yicha nashr etilgan ilmiy maqolalar va tadqiqotlar, jumladan mamlakatimiz tadqiqotchi olimlaridan D.Boboxonova [1], H.Davlatova [4], U.Sultanova [14], G.Xolisova [16], R.Bobokalonov [17], M.Qurbonova [18] hamda M.Shamsiyevalarning [19] tadqiqotlari va ularning natijalari ko‘rib chiqildi. Shuningdek, sohaga oid xorijiy adabiyotlar ham tahlilga tortildi. Psixolingvistik yondashuv faqatgina til o‘rgatish bilan cheklanmaydi, balki talabalarning motivatsiyasi, ularning idrok qilish va yodda saqlash qobiliyatlariga ham sezilarli ta’sir ko‘rsatadi. O‘rganilgan tadqiqotlar shuni ko‘rsatadiki, antropotsentrik yondashuv asosida talabalarga yondashish ularning til o‘rganishdagi muvaffaqiyatini oshiradi, bu esa ularni mustaqil va faol talabalarga aylantirishga yordam beradi.

Psixolingvistik yondashuvning amaliy qo‘llanishi, xususan, kognitiv tilshunoslik va pragmatika orqali talabalarning o‘zlashtirish darajasini oshirish imkoniyatini beradi. Dunyo miqyosida olib borilgan tadqiqotlar, jumladan, lingvokognitiv yondashuvlar orqali nutqiy faoliyatni o‘rganish muhim natijalarga erishishga olib kelgan. Shu bilan birga, bu yondashuvning qiyinchiliklari ham mavjud bo‘lib, ularni aniqlash va bartaraf etish kelajakdagi tadqiqotlar uchun muhim vazifa hisoblanadi.

## PSIXOLINGVISTIK YONDASHUVNING ASOSLARI

Psixolingvistika til o‘rganish jarayonida inson miyasidagi psixologik va kognitiv jarayonlarni o‘rganadigan fan hisoblanib, ushbu yondashuv, tilni qanday o‘zlashtirishimiz, qayta ishlashimiz va ishlab chiqishimiz haqida bilim beradi. Psixolingvistika tilni idrok qilish, eslab qolish, va nutq jarayonida qo‘llashda asosiy rol o‘ynaydi. Tilni o‘rganish kognitiv jarayonlar bilan bog‘liq bo‘lib, bu jarayonda inson ongi tomonidan tilning sintaksisi, semantikasi va fonologiyasi qayta ishlanadi [5; 8].

Psixolingvistika, shuningdek, tilni qanday qabul qilish, eslab qolish va nutqda qo‘llash jarayonlarining zamiridagi kognitiv mexanizmlarni ham o‘rganadi. Ushbu yondashuvning asosiy maqsadi - til o‘rganish jarayonida individual farqlarni hisobga olish va talabalar uchun samarali metodlarni aniqlashdir. Masalan, U.Levelt tomonidan ishlab chiqilgan model, nutq ishlab chiqish jarayonida so‘zlarni eslab qolish va tanlash mexanizmlarini tushuntiradi. Bu model tilni idrok qilish va amaliy nutqiy faoliyatda qo‘llashda katta ahamiyat kasb etadi [12].

Ingliz tilini o‘qitishda psixolingvistik yondashuv, talabalarning tilni qanday o‘zlashtirishi va qayta ishlashiga e’tibor qaratadi. Psixolingvistik yondashuv talabalarning miyasidagi idrok va yodlash jarayonlarini o‘rganib, til o‘rganish jarayonini yaxshilashga xizmat qiladi [6]. Ushbu yondashuvda talabalarning lingvistik bilimlarini yaxshilash, ularning ongida tilning tuzilishi va qo‘llanishi haqidagi bilimlarni shakllantirishga qaratilgan metodlar qo‘llaniladi. Bu til o‘rganuvchilar uchun individual va guruhli mashg‘ulotlar orqali tilni o‘zlashtirish jarayonida muhim ahamiyat kasb etadi [11].

S.Krashen o‘z tadqiqotlarida til o‘rganishda o‘zlashtirishning ahamiyatini ko‘rsatib o‘tgan. Til o‘rganish jarayonida o‘zlashtirish jarayonining sezgir ravishda yetkazilishi va bu jarayonda talabaning motivatsiyasini oshirish uchun amaliy faoliyatning rolini ta’kidlagan [10]. Psixolingvistik yondashuv tilni eslab qolish va qo‘llashda samaradorlikni oshiradigan qiziqarli va talabalarni faollashtiruvchi mashg‘ulotlar orqali o‘zlashtirish ko‘rsatikichi bilan ishlashni nazarda tutadi.

J.Hulstijn esa til o‘rganishda ongsiz va ongli jarayonlarning ahamiyatini ta’kidlagan. Ongli jarayonlar orqali talabalar tilning grammatik qoidalari va so‘zlarni tahlil qilishni o‘rganadilar, ongsiz jarayonlar esa ular tilni amaliyotda qo‘llashda yangi bilimlarni avtomatlashtirishga imkon beradi [8]. Ushbu jarayonlar tilni o‘rganishda chuqur tushunishni ta’minlaydi va talabalarning qobiliyatlarini rivojlantirishda muhim ahamiyat kasb etadi.

Psixolingvistik yondashuvning yana bir muhim jihati til o‘rganishda turli kognitiv qobiliyatlarni rivojlantirishga qaratilgan mashg‘ulotlarni o‘z ichiga oladi. Talabalarning leksik bilimlarini kengaytirish va ularni nutqiy faoliyatda qo‘llash uchun ularga turli kontekstual mashqlar beriladi. Bu mashqlar orqali talabalar yangi so‘zlarni kontekstda qanday ishlatilishini o‘rganadilar va bu bilimlarni amaliyotda qo‘llash imkoniyatiga ega bo‘ladilar [7].

## SO‘NGGI YILLARDAGI RIVOJLANISH

Oxirgi yillarda psixolingvistika sohasidagi tadqiqotlar til o‘rgatish jarayonidagi kognitiv jarayonlarga katta e’tibor qaratib kelmoqda. Ushbu tadqiqotlar psixolingvistik yondashuvning til





o‘rgatuvchilarga va o‘rganuvchilarga ta’sirini tushunishga yordam berdi. Xususan, S.Krashen tomonidan ilgari surilgan *o‘zlashtirish gipotezasi* hali ham ko‘p tadqiqotlarda asosiy yondashuvlardan biri hisoblanadi. Bu gipoteza til o‘rgatishda tushunarli o‘zlashtirish darajasini taqdim etish til o‘rganuvchilarning muvaffaqiyatli natijalariga hissa qo‘shadi, deb hisoblanadai [9]. Shuningdek, L.Vygotskiyning sotsiokultural nazariyasi ham til o‘rgatishda psixolingvistik yondashuvning rivojlanishiga katta hissa qo‘shmoqda [15]. Ushbu nazariyaga ko‘ra, til o‘rgatish jarayonida ijtimoiy muloqot va interaktiv muhitlar kognitiv jarayonlarni rag‘batlantiradi. Shuningdek, ta’lim jarayonida muloqot va o‘zaro ta’sir talabalar o‘rtasidagi madaniy va til bilimlarining shakllanishida muhim o‘rin tutadi.

So‘nggi o‘n yillikda yangi texnologiyalar ta’lim jarayoniga katta ta’sir ko‘rsatmoqda. Virtual reallikt (VR), sun’iy intellekt (SI), va aralash reallik (AR) kabi texnologiyalar yordamida o‘rganuvchilar til o‘rganish jarayonida immersiv tajribaga ega bo‘lishi mumkin. Psixolingvistik nuqtai nazardan, bu texnologiyalar talabalarning idrok va eslab qolish qobiliyatlarini faollashtiradi. Masalan, virtual muhitlarda muloqot qilish orqali talabalar o‘z bilganlarini tezda qo‘llay olishadi, bu esa o‘qitish samaradorligini oshiradi [13].

Psixolingvistik yondashuvda innovatsion yondashuvlar ingliz tilini o‘qitishda samarali usullardan biri hisoblanib, chet tilini o‘rgatishda psixolingvistik yondashuvning yangi pedagogik metodlari talabalarning tilni idrok qilish va yodlash qobiliyatlarini rivojlantiradi. Masalan, *interaktiv o‘quv metodlari* talabalarni dars jarayonida faol ishtirokchi sifatida jalb qilish orqali ularning bilim darajasini oshirishga yordam beradi [3]. Ushbu usulda talabalar o‘z bilganlarini guruhda muhokama qilish yoki muloqot orqali mustahkamlaydilar, bu esa ularga tilni yanada yaxshi o‘zlashtirish imkonini beradi.

*Tajribaga asoslangan ta'lim* ham so‘nggi yillarda samarali metodlardan biri sifatida qaralmoqda. Bu metodda talabalar real hayotiy misollar va tajribalar orqali tilni o‘zlashtiradilar. Masalan, ilmiy tadqiqotlar shuni ko‘rsatadiki, talabalarga haqiqiy kontekstda ishlash imkoniyati yaratilganda, ular tilni samaraliroq o‘zlashtiradilar [2]

## AMALDA QO‘LLASH

Psixolingvistik yondashuv ta’lim jarayonida talabalarning leksik va grammatik bilimlarini samarali o‘zlashtirishga yordam beradi. Psixolingvistika tilni idrok qilish, yodlash va undan amaliy foydalanish kabi asosiy kognitiv jarayonlarni boshqaradi. Bu yondashuv yordamida til o‘rganuvchilar murakkab leksik birliklarni va grammatik strukturalarni kontekstda qo‘llash orqali yaxshiroq eslab qolish imkoniyatiga ega bo‘ladilar. Masalan,





talabalar bilan ishlatiladigan kontekstual mashqlar va simulyatsiyalar leksik birliklarni eslab qolishda samaradorlikni oshiradi. Ular yangi so‘zlarni kontekstual ravishda o‘rganib, real vaziyatlarda qo‘llashni amaliyotda sinab ko‘radilar. Bu esa ularning so‘z boyligini oshirish va grammatik qoidalarni avtomatlashtirishga yordam beradi.

Grammatik bilimlarni o‘zlashtirishda psixolingvistik yondashuv talabalarni “grammar-translation” metodidan uzoqlashtirib, interaktiv va faol ishtirokni talab qiluvchi usullarni qo‘llashni taklif etadi. Bunda talabalar grammatik qoidalarni faqat yodlab qolishdan ko‘ra, ular bilan amaliy mashqlar bajarish va nutqda qo‘llashga ko‘proq urg‘u beradilar. Bu jarayonda tilni o‘zlashtirish uchun mavhum qoidalarni real vaziyatlarga tatbiq qilish orqali grammatik qoidalar samarali mustahkamlanadi. Talabalar shuningdek, o‘zaro muhokamalar orqali grammatik bilimlarini sinab ko‘radilar, bu esa ularning mustaqil fikrlash va grammatikani tushunishda chuqurroq ongli qabul qilish jarayonini rivojlantiradi.

Psixolingvistik yondashuv tilni o‘rganishda motivatsiyani oshirish uchun juda samarali hisoblanadi. Talabalar tilni o‘rganish jarayonida muloqotga asoslangan mashg‘ulotlar, real hayotiy vaziyatlarni taqlid qilish va guruhiy ishlar orqali faollashadilar. Motivatsiyani oshirishda muhim jihatlardan biri talabalarning tilni o‘z hayotiy ehtiyojlari va maqsadlari bilan bog‘lashidir. Bu jarayonda ular o‘rganayotgan tilni real kontekstda qo‘llash imkoniyatini ko‘rib, o‘quv jarayoniga faolroq jalb qilinadi. Talabalarga tilni amaliyotda qo‘llash imkoniyati yaratib berilsa, bu ularning tilni o‘zlashtirish motivatsiyasini oshirishga xizmat qiladi.

Psixolingvistik yondashuvning yana bir afzalligi, talabalarning bilimlarini idrok qilish orqali o‘zlashtirish imkoniyatini berishdir. Til o‘rganishda sezgi va idrok jarayonlari muhim rol o‘ynaydi, shuning uchun ushbu yondashuvda maxsus metodlar qo‘llanilib, talabalar yangi bilimlarni o‘z sezgi va qobiliyatlariga asoslanib idrok qilishadi. Bu esa ularning bilimlarni samarali o‘zlashtirishiga va uni amaliyotda qo‘llashiga olib keladi.

So‘nggi yillarda sun’iy intellekt va raqamli texnologiyalar til o‘qitish jarayonida keng qo‘llanilmoqda. Sun’iy intellekt texnologiyalari psixolingvistik yondashuv bilan birgalikda qo‘llanilganda, talabalarning ehtiyojlariga moslashtirilgan o‘qitish imkoniyatlarini yaratadi. Masalan, tilni o‘zlashtirish jarayonida AI asosida ishlab chiqilgan o‘quv platformalari va dasturlar talabalar uchun shaxsiylashtirilgan tajriba yaratishga imkon beradi. Ushbu dasturlar talabalarning bilim darajasini aniqlab, ularga mos mashg‘ulotlar va materiallar taklif etadi. Sun'iy intellekt, shuningdek, talabalarning so‘z boyligini kengaytirish va grammatik qoidalarni avtomatik tarzda tushuntirish imkoniyatini beradi.

VR va AR texnologiyalari til oʻrgatish jarayonida yangi imkoniyatlarni ochmoqda. VR texnologiyalari orqali talabalar ingliz tilini oʻrganish jarayonida virtual muhitda oʻzlarini toʻliq tilga singdirishlari mumkin. Masalan, talabalar virtual sayohat yoki virtual muloqotlar orqali real vaziyatlarda tilni qoʻllash tajribasini orttiradilar. Bu nafaqat talabalarning tilni eslab qolishini, balki ularning oʻrganayotgan bilimlarini real vaziyatlarda qoʻllashni ham ta'minlaydi. VR texnologiyalari orqali talabalar oʻz bilganlarini qoʻllab, amaliyot orqali mustahkamlash imkoniyatiga ega boʻladilar.

AR texnologiyalari esa virtual va real muhitni birlashtirib, talabalarga real vaziyatlarda til bilan ishlash imkonini yaratadi. Masalan, AR orqali talabalar real hayotda turli ob’ektlar bilan ishlash va ularga virtual til ma’lumotlarini qoʻshish orqali ingliz tilidagi bilimlarini mustahkamlashlari mumkin. Bu texnologiyalar talabalarga interaktiv darslar va amaliyotlarni taqdim etib, ularga tilni eslab qolishda va real hayotda qoʻllashda qoʻshimcha yordam beradi.

Ushbu texnologiyalar psixolingvistik yondashuvning samaradorligini yanada oshiradi, chunki ular talabalarni tilni oʻrganishga ragʻbatlantiradi va bilimlarini chuqurroq oʻzlashtirishga imkon yaratadi. Bu texnologiyalarning oʻquv jarayonida qoʻllanishi talabalarni nafaqat nazariy bilim olishga, balki amaliy malakalarni mustahkamlashga ham undaydi.

**TURLI MINTAQALARDA QOʻLLANILISHI**

Psixolingvistik yondashuv til oʻqitishda samaradorligi sababli koʻplab mamlakatlarda keng qoʻllanilmoqda. Ushbu yondashuvning turli mintaqalarda qanday qoʻllanilayotgani va u yerda qanday natijalarga erishilganini oʻrganish muhim boʻlib, Yevropa, Osiyo, AQSh, va Respublikamizdagi tajribalar va natijalar, mintaqalar orasida til oʻrganish metodologiyasida sezilarli farqlar mavjudligini koʻrsatadi, bu esa ta’lim jarayoniga ijtimoiy-madaniy hamda iqtisodiy omillarning ta’sirini koʻrsatadi.

Yevropada psixolingvistik yondashuv til oʻqitishda innovatsion metodlardan biri sifatida keng tarqalgan. Yevropa mamlakatlarida, ayniqsa Skandinaviya va Gʻarbiy Yevropa davlatlarida, bu yondashuv integratsiyalashgan ta’lim tizimi orqali qoʻllaniladi. Maktablarda va universitetlarda psixolingvistik usullar talabalarni tilni idrok qilish qobiliyatini rivojlantirish uchun qoʻllaniladi. Misol uchun, Yevropada til oʻrganishda interaktiv va multimodal yondashuvlar qoʻllanilib, talabalar real hayotiy vaziyatlarda tilni amalda qoʻllash imkoniyatiga ega boʻladilar. Talabalar uchun qoʻllanilgan bu usullar leksik bilimlarni eslab qolish va grammatik qoidalarni avtomatiklashtirishda sezilarli yutuqlarga olib keldi. Shu bilan birga, Yevropa mamlakatlarida



psixolingvistik yondashuvda koʻp tillilik va translingvistik oʻqitish prinsiplariga katta e’tibor qaratiladi. Bu mintaqada talabalar oʻzaro turli tillarda muloqot qilish orqali lingvistik diversifikatsiyani mustahkamlashga imkon beruvchi usullar bilan tanishtiriladi. Ushbu yondashuv yordamida talabalarning tilga boʻlgan qiziqishi va motivatsiyasi oshganligi qayd etilgan.

AQShda psixolingvistik yondashuv asosida til oʻqitishning asosiy maqsadi til oʻrganuvchilarni mustaqil fikrlashga va ijtimoiy muloqotda faol ishtirok etishga undash boʻlib, ushbu yondashuvning asosiy tamoyillaridan biri tilni oʻqitishda faqat grammatik va leksik bilimlarni emas, balki madaniyat va kommunikativ kompetensiyalarni ham oʻrgatishdir. Ta’lim jarayonida multimodal oʻquv usullari keng qoʻllanilib, talabalar multimediya vositalari orqali tilni idrok qilish qobiliyatlarini rivojlantirish imkoniga ega boʻladilar. Qoʻshma shtatlarda, ayniqsa, yosh bolalar va bilingval (ikki tilli) oʻquvchilarga psixolingvistik yondashuvni qoʻllash orqali tilni oʻzlashtirish samaradorligini oshirish maqsad qilingan. Ushbu metod bolalar uchun oʻyinlar, interaktiv mashgʻulotlar va raqamli ilovalar orqali taqdim etiladi. Natijada, oʻquvchilar til oʻrganish jarayonida nafaqat oʻzlarining lingvistik bilimlarini kengaytiradi, balki madaniyat va ijtimoiy qobiliyatlarini ham rivojlantiradilar.

Osiyoda, xususan, Janubiy Koreya, Yaponiya va Xitoy kabi mamlakatlarda psixolingvistik yondashuv ingliz tilini oʻrgatishda keng qoʻllaniladi. Bu mamlakatlarda ta’lim jarayoni koʻp hollarda an'anaviy va testga yoʻnaltirilgan boʻlsa-da, soʻnggi yillarda psixolingvistik metodlarni qoʻllash orqali talabalarning amaliy koʻnikmalarini rivojlantirishga e’tibor qaratilmoqda. Xitoyda, masalan, ingliz tilini oʻrgatishda talabalarni kognitiv jarayonlarini faollashtirish uchun qaratilgan oʻquv dasturlari ishlab chiqilgan. Psixolingvistik yondashuv orqali talabalarning leksik va grammatik bilimlari yanada mustahkamlanib, ular real vaziyatlarda muloqot qilishga imkon yaratildi. Janubiy Koreyada psixolingvistik yondashuv, xususan, tilni idrok qilish va yodda saqlash jarayonlarini rivojlantirishga asoslangan. Bu mamlakatda multimodal yondashuv va raqamli texnologiyalar yordamida talabalar uchun individual oʻquv tajribasi yaratish maqsadida sun’iy intellekt tizimlari bilan integratsiya qilingan oʻquv platformalari joriy etilgan. Bu orqali talabalar oʻz bilganlarini real hayotiy muhitda qoʻllashga muvaffaq boʻlishadi.

Yurtimizda soʻnggi yillarda psixolingvistik yondashuvdan foydalanish masalasiga qiziqish oshmoqda. Chet tilini oʻqitish jarayonida, xususan, ingliz tilini oʻrgatishda an'anaviy yondashuvlar hali ham keng tarqalgan boʻlsa-da, psixolingvistik yondashuvning qoʻllanilishi ham sezilarli darajada kengaymoqda. Mamlakatimizda psixolingvistik yondashuv asosan talabalar motivatsiyasini oshirish va ularda lingvistik



qobiliyatlarni rivojlantirish uchun ishlatilmoqda. Amalga oshirilayotgan ta'lim islohotlari doirasida, raqamli texnologiyalarni joriy etish bilan bog'liq loyihalar orqali psixolingvistik yondashuvning samaradorligini oshirishga e'tibor qaratilmoqda. Talabalarga individual ta'lim jarayoni yaratish uchun multimodal va interaktiv mashg'ulotlar tashkil qilinmoqda. Shuningdek, ingliz tilini o'rganish jarayonida madaniyatlararo muloqotga katta e'tibor qaratilmoqda, bu esa talabalarning global miqyosda muloqot qilish qobiliyatlarini rivojlantirishga xizmat qiladi.

Shunday qilib, psixolingvistik yondashuvning turli mamlakatlardagi qo'llanishi va natijalari mintaqalar o'rtasida ayrim farqlar mavjudligini ko'rsatadi. Yevropa mamlakatlarida bu yondashuv ko'p tillilikni rivojlantirish uchun qo'llanilsa, Osiyoda u an'anaviy yondashuvlardan chekinib, amaliy bilimlarni mustahkamlashga yo'naltirilgan. AQShda esa bu yondashuv ko'p madaniyatli va kommunikativ kompetensiyalarni rivojlantirish maqsadida keng tarqalgan. Yurtimizda esa psixolingvistik yondashuvning qo'llanilishi raqamli texnologiyalar va interaktiv mashg'ulotlar orqali talabalar motivatsiyasini oshirishga qaratilgan.

## KELGUSI YO'NALISHLAR

Kelgusidagi tadqiqotlar psixolingvistik yondashuvni yangi texnologiyalar bilan integratsiya qilishga qaratilgan bo'lishi mumkin. Masalan, sun'iy intellekt yordamida talabalarning o'zlashish jarayonlarini tahlil qilish va ularga moslashgan ta'lim metodlarini ishlab chiqish mumkin. Shaxsiylashtirilgan o'quv platformalari yordamida har bir talaba uchun individual o'quv rejasi ishlab chiqiladi va bu ularning tilni o'rganishdagi muvaffaqiyatini oshiradi.

Virtual va aralash reallik texnologiyalari orqali til o'rganish jarayonini yanada qiziqarli va immersiv qilish mumkin. Virtual haqiqat yordamida talabalar tilni amalda qo'llash uchun virtual sayohatlar yoki muloqot muhitlariga kirish imkoniyatiga ega bo'ladilar. Bu esa til o'rganish jarayonida chuqurroq idrok qilish va yodda saqlashni ta'minlaydi. Aralash haqiqat esa talabalarga real dunyo bilan virtual elementlarni birlashtirib, tilni o'rganishda yangi tajribalarni yaratish imkoniyatini beradi.

Kognitiv texnologiyalar va neyron tarmoqlar orqali talabalarning nutq va tilni idrok qilish qobiliyatlarini tahlil qilish ham kelgusidagi tadqiqotlar uchun istiqbolli yo'nalishlardan biridir. Masalan, neyro-lingvistik tahlil yordamida talabalarning tilni o'zlashtirish jarayonida qaysi kognitiv jarayonlarning faol ishlayotganini aniqlash va bu asosda o'quv jarayonini optimallashtirish mumkin. Bu yondashuv yordamida o'qituvchilar talabalarning qiyinchiliklarini aniqroq tahlil qilib, ularga mos usullarni tanlash imkoniga ega bo'ladilar.

Shuningdek, *til o'rganish uchun gamifikatsiya* (o'yinli) metodlarini qo'llash ham psixolingvistik yondashuv bilan





birgalikda samarali natijalar beradi. Talabalarning til o‘rganishga bo‘lgan qiziqishini oshirish va o‘rganish jarayonini qiziqarli qilish uchun o‘yin elementlaridan foydalanish ularning o‘zlashuv jarayonini samarali qiladi. Bu metodlar orqali talabalar stress va qo‘rquv his-tuyg‘ularidan xalos bo‘lib, yanada faol va o‘ziga ishonchli tarzda o‘rganish jarayonida ishtirok etishadi.

Psixolingvistik yondashuvning kelajakdagi tadqiqotlari, shuningdek, *tadqiqotlararo hamkorlik* va *madaniyatlararo muloqot*ga qaratilgan bo‘lishi mumkin. Turli mamlakatlarda olib borilgan tadqiqotlar natijalarini solishtirish va ularni birlashtirish orqali psixolingvistik yondashuvning global miqyosda ta’lim jarayoniga qo‘shgan hissasini baholash mumkin. Shuningdek, madaniyatlararo muloqotni rivojlantirish uchun bu yondashuvdan foydalanish talabalarga boshqa tillar va madaniyatlarni tushunish, hurmat qilish va o‘zaro muloqot qilish ko‘nikmalarini shakllantirishga yordam beradi.

Umuman olganda, psixolingvistik yondashuvning kelajakda qo‘llanilishi va tadqiqot yo‘nalishlari ta'lim jarayonini innovatsion va samarador qilishga qaratilgan bo‘lib, yangi texnologiyalar va metodlarni integratsiya qilish orqali talabalar uchun individual, interaktiv va madaniyatlararo tajriba yaratishga yordam beradi.

## XULOSA

Ushbu maqolada ingliz tilini o‘qitishda psixolingvistik yondashuvning samaradorligi o‘rganildi va turli mamlakatlarda qo‘llanish amaliyotlari tahlil qilindi. Tahlil natijalari psixolingvistik yondashuvning talabalarning tilni idrok qilish va yodlash qobiliyatlariga sezilarli darajada ijobiy ta’sir ko‘rsatishini aniqladik. Yondashuv talabalarning motivatsiyasini oshirish, ularning leksik va grammatik bilimlarni samarali o‘zlashtirish hamda real vaziyatlarda tilni qo‘llash ko‘nikmalarini rivojlantirishda muvaffaqiyatli bo‘lgan.

Shuningdek, ingliz tili o‘qituvchilari va ta’lim tashkilotchilariga quyidagi amaliy tavsiyalarni tadqim etish lozim, deb hisoblaymiz:

❖ Psixolingvistik yondashuv yordamida til o‘rgatish jarayonida talabalarning kognitiv xususiyatlarini hisobga olish va ularga individuallashtirilgan mashg‘ulotlar taqdim etish samaradorlikni oshiradi. Ingliz tili o‘qituvchilari talabalar uchun mos keladigan interaktiv va amaliy mashg‘ulotlar yaratish orqali ularning til o‘rganishga bo‘lgan qiziqishini oshirishi mumkin.

❖ Sun’iy intellekt, virtual reallik va boshqa raqamli texnologiyalar til o‘rganish jarayonini qiziqarli va immersiv qilish imkonini beradi. O‘qituvchilarga ushbu texnologiyalarni dars jarayoniga kiritishni tavsiya etiladi, bu orqali talabalar tilni amaliy vaziyatlarda qo‘llash va real hayotiy tajribalar bilan bog‘lash imkoniyatiga ega bo‘ladilar.

